# HUKUNCIN RINA FARIN GÃSHI.

- ✓ Rina gemu, ba canza halittar Allah bane, Sunnah ce da Addinin musulunci yazo da shi.
- ✓ Ana rina gemu da Lalle ko Katam, ko dukkan biyun idan ana son rini mai duhun baƙi.
- ✓ Rina gemu da baƙin lalle zalla sai in mutum yana da dalili mai ƙarfi (ƙwauƙwaran dalili).
- ✓ Shari'ar da aka duba aka bã Jami'in tsaro uzurin aske gemu tafi zama dalilin da zai sa a rina gemu da baƙin lalle.
- ✓ Rina gemu launin baƙi ba tare da wani dalili ba, makaruhi ne. Ba zai taɓa zama haramun ba, matuƙar ba a yishi da nufin yaudara ko cuwa-cuwa ba!

Tattarawar Bincike:

Engineer Baba Magaji

*Bismillãhir Rahmãnir Rahim.*

*Wassalatu was salam, ala Rasulillah (SAW).*

Gemu/Geme shine gashin al'ada da yake fitowa a fuskar ɗa namiji. Gemu ya haɗa da dukkan ƙãsumba.

Galibin launin gemu baƙi ne kuma yana fitowa ne a lokacin da yaro ya balaga (Shekara 15 zuwa 20).

Barin gemu a fuska Sunna ce ta Annabi Muhammadu (SAW). Musulmai suna barin gemu ne saboda koyi da Sunnah.

Farin gãshi shi ake kira furfura! Furfura alamar tsũfa ce ga wanda yake da yawan shekaru. Allah Mai girma da ɗaukaka Yace:

ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَكُم مِّن ضَعْفٍۢ ثُمَّ جَعَلَ مِنۢ بَعْدِ ضَعْفٍۢ قُوَّةًۭ ثُمَّ جَعَلَ مِنۢ بَعْدِ قُوَّةٍۢ ضَعْفًۭا وَشَيْبَةًۭ ۚ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ ۖ وَهُوَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْقَدِيرُ ﴿٥٤﴾

Allah ne Ya halitta ku daga rauni (na ruwan ma'aurata),

sa'an nan Ya sanya wani ƙarfi (na balaga) a bayan wani rauni (na yarinta),

sa'an nan Ya sanya wani rauni da furfura (na tsũfa) a bãyan wani ƙarfi (na samartaka),

Allah na halitta abin da Ya so, kuma Shĩ ne Mai ilmi, Mai ĩkon yi. (30:54)

Idan mun lura da wannan aya, mutum yana rayuwa ne daga *raunin yãrinta* zuwa *raunin tsũfa*, a tsakaninsu akwai karfi biyu -*na balaga* da na *samartaka*. Idan ba'a samu tangarɗa ba *(at normal stages of growth)*, mutum bãya yin furfura har sai idan ya tsũfa!

Ba a taba samun furfura a gãshin wani mutum mai shekaru tsakanin *raunin yarinta* zuwa farkon *karfin balaga* ba! Wannan sai a ranar ƙiyama:

يَوْمًا يَجْعَلُ ٱلْوِلْدَٰنَ شِيبًا

Tsakanin *Shekarun ƙarfin balaga* zuwa *shekarun ƙarfin samartaka*, dalilai kan jãwo ma mutum (*unwanted*) furfura! Kaɗan daga ciki:

1. **Tunãni:**
   Irin tunãnin nan mai janyo hawan-jini yana janyo furfura! Tararradi (tunãnin me zai je ya dawo) yana janyo furfura. A wannan bigiren, yawan tsoron Allah da tunãnin gobe ƙiyama yana sanya gãshin mutum ya fara canzawa (Furfura).

Dalili abin dõgara, ya zo a cikin hadisi:

Abubakar (R.A) yace: Ya Manzon Allah ƙãyi furfura (furfura tã fito maka). Sai Manzon Allah (S.A.W) yace: Sun sanya mini furfura - Suratul Hud, da Waƙi'ah, da Mursalat, da Amma Yatasã'alũn, da Izash-Shamsu kuwwirat. (Tirmizi ya rawaito)

**2. Rashin kwanciyar Hankali:**

Ɗan jin daɗin dũniya bai wuce na abõkiyar zama sãlaha ba! Mace mai fitina tana janyo ma mutum furfura.

An ce Annabi (S.A.W), cikin addu'a tasa, yana neman tsari da matar da (fitinarta) kan janyo wa mutum *early* furfura.

أخرج الطبراني في "الدعاء" (ص: 399) عنْ أَبِي هُرَيْرَةَ رَضِيَ اللَّهُ عَنْهُ قَالَ : كَانَ مِنْ دُعَاءِ رَسُولِ اللَّهِ صَلَّى اللهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ: اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنْ جَارِ السُّوءِ، وَمِنْ زَوْجٍ تُشَيِّبُنِي قَبْلَ الْمَشِيبِ، وَمِنْ وَلَدٍ يَكُونُ عَلَيَّ رِبًا، وَمِنْ مَالٍ يَكُونُ عَلَيَّ عَذَابًا، وَمِنْ خَلِيلٍ مَاكِرٍ عَيْنَهُ تَرَانِي وَقَلْبُهُ يَرْعَانِي، إِنْ رَأَى حَسَنَةً دَفَنَهَا، وَإِذَا رَأَى سَيِّئَةً أَذَاعَهَا.

**3. Firgita:**

Duk da cewa ba a danganta sãmun lãbarin daga Manzon Allah ba, A lokacin da Annabi Isa, (bi iznillah) ya rãyar da Sam bn Nuh, firgitar tsammanin tashin ƙiyama ya sanya masa furfura!

Ba abin mamaki bane ka samu mafi yawan mutanen da bama-bamai ke yawan firgitar dasu suna da furfura.

4. **Wahala:**

   Masana sun lura cewa aikin wahala tare da rashin samun *supplements* yana janyo furfura. A ƙarkashin wannan batu, masana sun ambaci yawan Jimã'i (*sex*). Duk Jimã'in da ya wahalar, aka samu jin dãɗi *over*, zai haifar da furfura ko ya ƙara yawanta bayan kwana bakwai.

5. **Gãdo:**

   Duk da cewa maganar bata da ƙarfi, wassu sun ce ana gãdon saurin yin furfura. Wannan ba zai rasa tãsirin *probability range* na tsawon rayuwar da Allah (S.W.A) Ya yanka ma wata al'umma ba – Sittũna au sab'ũn.

والهم يخترم الجسم نحافة *** ويشيب ناصية الصبيّ ويهرم

Toh, idan mun fahimci cewar akwai furfura da kanyi ma mutum shigar sauri, (kamar yanda a wani ƙauli Sahabbai (R.A) suka ce wa Manzon Allah (S.A.W): Furfura ta yi maka gaggawa, sai yace: Sun sanya mini furfura - Suratul Hud, da Waƙi'a, da Mursalat, da Amma Yatasã'alũn, da Izash-Shamsu kuwwirat), Me ya halatta ga wanda furfura tayi masa shigar sauri ya aikata?

Saurayin da furfura tayi masa shigar sauri yã sãmu ya canza launinta kamar yadda akayi umarni. Saurayi anan shine matashi, ko wanda ya balaga shekara arba'in zuwa farkon "*arzalil umur*".

Mafi yawan samari suna buƙatar canza furfura ya zuwa baƙi (asali) saboda wasu dalilai kamar haka:

1. Gudun Tsangwama: Sau dayawa abokai (hausawa a sani na) kan tsangwami abõkinsu wanda furfura tayi masa shigar sauri. (Tsangwama da sunan wãsa)

2. Gudun Raini: Ana tsammanin rashin ƙarfi a tattare da mai farin gemu. Wani lokaci har ayi tsammanin mai-bara ne (ɗan maula).

Duk da cewa furfura da suka bayyana a gemun Annabi (SAW), da kayinsa, ba su wuce goma sha huɗu ba, an rawaito cewa yana rina gemunsa da lalle da Katam.

**Menene hukuncin rina gemu ko gashin kai da bakin lalle?**

Ba zai yiwu a yanke hukunci kai tsaye ba, a cikin wannan bincike! Zan fayyace bayani, dalla-dalla, har sai mai karatu ya fahimci hukunci na adalci da malamai suka yanke akan rina gemu da baƙin lalle.

Idan anyi maganar rinin gãshi da bakin lalle*, Hadisai biyu ne* ake dubawa a jingina a jikinsu! **Hadisi na farko**- A lokacin da aka buɗe Makka (aka ci Makka da yaki), An zo da Abũ-ƙuhãfa (Mahaifin Abubakar Siddik (R.A)) wajen Annabi (S.A.W). A lokacin da aka zo dashi, ya cika da furfura kamar kayin ciyawar tsintsiyar hure (Sagama)




A lokacin da Annabi (SAW) ya ga furfurar Abũ-ƙuhãfa sai yace; "(Ku je) ku rina masa wannan furfurar da wani abu "*bãcin baki*".

Wannan kalma ta "*bãcin baƙi*" (wato banda baƙi, ko ku nisanci baƙi), ita ta sanya malamai sãɓani wajen yanke hukuncin rinin gãshi da baƙin lalle. Dalili, bãbu tabbacin fitowar kalmar "*bãcin baƙi"* daga bãkin Annabi (S.A.W).

A Sahĩhul Muslim; ruwaya biyu sahĩhai -Ta farko babu hanin na rini da baƙi, Ta biyu akwai. (Muslim: 2102)

عن جابر، قال أحمد في حديثه: حدثنا أبو الزبير عن جابر، قال: أُتي رسولُ الله صلى الله عليه وسلم بأبي قحافة، أو: جاء عام الفتح، ورأسه ولحيته مثل: الثغام، أو: مثل الثغامة. قال حسن: فأمر به إلى نسائه، قال: غَيِّروا هذا الشيب. قال حسن: قال زهير: قلت لأبي الزبير: قال:جنبوه السواد؟ قال: لا

Ya mai karatu! Wane hadisin kake ganin ya kamata a ɗauka? Idan ka zabi rini da baƙi kuma Allah Ya sani hanin shi ne dõka a wurinSa fa. Saboda haka mafi yawan malamai suka tafi akan barin rini da baƙi (*to be at the safer side*).

To amma ta iya yiwuwa rini da baƙin ba hani bane (hadisin farko). Kuma akwai yiwuwar mutum yana matuƙar buƙatar yin rini da baƙin, yaya zaka hana masa abinda ba a hana masa ba?

- Alal misãli, wani aboki ya taɓa bãni labarin cewa matarsa bãta son furfurar gemunsa, tana matukar son rininsa da baƙi idan zai yarda. Shin kã san wannan zai iya rage sõyayya ya ƙãra akan abinda zai raba aure?

Ka ƙaddara kai saurayi ne mai baƙin gãshi sai furfura tayi wa matarka sauri. Da yawa sai sun nemi wani dalili na rabuwa da wannan matar, a dalilin (*early*) furfura kawai. ko su tsane ta, suy ta mata wulãƙanci.

Saboda haka akwai bukatar duba wannan mas’ala ta rini da bakin lalle. Kar kace ba za ka rina gemenka ba, “lã ɗã’ata li mahaluƙin fi ma’asiyatil Hãliƙi” ka je matarka ta sake ka!

Wani hanzari ba gudu ba!

ما جاء عن جَمْع من أصحاب الرسول صلى الله عليه وسلم أنهم كانوا يخضبون بالسواد ويُجوِّزونه. ومنهم: عمر بن الخطاب رضي الله عنه. حيث أخرج الحكيم الترمذي رحمه الله في: ((المنهيات)) بسنده إلى عمر بن الخطاب رضي الله عنه أنه قال: ((اختضبوا بالسواد؛ فإنه آنس للنساء وهيبة للعدو))

Da yawan Sahabbai (R.A) suna yin rinin gãshi da baƙi, har ma an jingina wani sanadi ga Umar ɗan Khaɗɗabi (R.A) yace: Kuyi lalle da baƙi, rini da baƙi yana bawa mãta nishãdi (su ga miji yanda suke so), Yana ba *enemy* tsõro (a filin yaƙi, sai su ganku zaratan samãri).

Usman bn Affan, an rawaito yana lalle da baƙi. Aliyu bn Abiy ɗãlib (R.A), yace: kuyi lalle da baƙi, yana sanya abokan gãbã suji shakkarku, kuma yana sa danƙon zumunci a tsakaninku da mãtanku.

رواه عنه ابن الجوزي – رحمه الله – في: ((الشيب والخضاب)) بسنده إلى عبد الله بن حسن عن أبيه عن علي بن أبي طالب رضي الله عنه أنه قال: "عليكم بهذا الخضاب الأسود، فإنه أهيب لكم في صدور أعدائكم، وأعطف لنسائكم عليكم".

Shũgabannin Samarin gidan Aljannah -Hasan da Imam Hussain (R.A), an rawaito suna lalle da baƙi. Sa’ad bn Abiy Waƙƙas, Amru bn As, Al-Mughira bn Shu’uba, Jarir bn Abdullahi, Uƙbah bn Ãmir, duka Allah Ya yarda dasu, suna rina gemu (da kayi) da baƙin rini.

**Kãlu bale!**

Manyan malamai suka ce akwai yiwuwar masu rini da baƙi (a wannan zamani nãmu) suyi hã'inci da cuwa-cuwa -suyi yaudara a wajen kãsuwanci ko auratayya! Haramun ne rini da baƙi a wannan lãyin.

**(من غشنا فليس منا)**

Makaruhi ne (bã ã so) ayi rinin furfura da zallar baƙi a mazhabar Mãlikiyya da Hanãbila. Sãshen Shãfi'iyya sunce makaruhi ne, sãshensu sun haramta.

**Hadisi na biyu** da malamai suke ganin yana tsãwatarwa game da rini da baƙin lalle yana cewa:

**«يَكُونُ قَوْمٌ يَخْضِبُونَ فِي آخِرِ الزَّمَانِ بِالسَّوَادِ، كَحَوَاصِلِ الْحَمَامِ، لَا يَرِيحُونَ رَائِحَةَ الْجَنَّةِ» رواه أبو داود (4212) والنسائي (5075) إِسْنَاده قَوِيّ، إِلَّا أَنَّهُ اُخْتُلِفَ فِي رَفْعه وَوَقْفه**

Zã a samu wassu mutãne a ƙarshen zãmani (ƙarshen dũniya) masu yin rini da (abin rini) baƙi, *kamar bezar tattabara*, (waɗannan mutanen, a lãhira) ko ƙamshin Aljannah bã zã su sheƙa ba!

(*Abu-Dawud 4212, Nisa'i 5075*)

الاستدلال بهذا الحديث على كراهة الخضب بالسواد ليس بصحيح! "وإنما كرهه قوم لما فيه من التدليس، فأما أن يرتقي إلى درجة التحريم إذ لم يدلّس به: فيجب به هنا الوعيد، فلم يقل بذلك أحد. ثم نقول على تقدير الصحة: يحتمل أن يكون المعنى: لا يريحون ريح الجنة لفعلٍ يصدر منهم أو اعتقاد، لا

لعلّة الخضاب، ويكون الخضاب سيماهم: فعرّفهم بالسِّيما كما قال في الخوارج: (سيماهم التحليق)، وإن كان تحليق الشَّعر ليس بحرام" ومنها: ما حكاه المباركفوري رحمه الله في: ((تحفة الأحوذي)) بقوله:" إن الوعيد الشديد المذكور في هذا الحديث : ليس على الخضب بالسواد ، بل على معصية أخرى لم تُذْكَر – كما قال الحافظ ابن أبي عاصم

Allah Ya dãtar damu, yã kai ɗan-uwa! Bincikena game da wannan hadisi, yana nuni ne da mutanen wannan zãmani (*FootBallers and Musicians*) masu dyeing kansu su tsefe gãshin ya tsaya kamar bezar tattabara (tail/wings of exotic peageon), Ba zã suji ƙamshin Aljanna ba!

Kayi nazarin waɗannan hutona na kasa:















Rinin gemu ko gãshi da lallen kamfani ba lefi ba ne, amma abinda yafi dãcewa ayi rini dasu, sune lalle na gargãjiya da Katam. Li ƙaulihi (S.A.W):

"إِنَّ أَحْسَنَ مَا غَيَّرْتُمْ بِهِ الشَّيْبَ الْحِنَّاء وَالْكَتَم"

Shi Katam, wata bishiya ce da ta shahara a kasar Yemen, ganyenta yana kusãci da na zaitun, gãrin ganyenta yana bada rini launin mataccen jini (*coffee colour*) musamman idan an gauraya da lalle (Al-Hina).


Ganyen Bishiyar Katam





Shi Abubakar Siddiƙ (R.A), yana rina gemunsa ne da haɗaɗɗen gãrin lalle da Katam, Sai rininsa ya bada kala mai *glowing - coffee colour*!

**RININ FURFURAR (GÃSHIN) DATTAWA.**

Rini da baƙi ai sai samãri! Dattijo ɗan shekara tamanin idan yayi rini da baƙi ai sai jikanunsa suyi masa dãriya, suce baya son mutuwa.

Rinin furfurar (gãshin) dattãwa sai ayi da lalle, in an samu katam ko wani sinãdari da za'a haɗa da lalle ya bada *dark-brown* rinin zai bada kala!

Yana da kyau ko dattijo ya isa *arzalil-umur,* Jikanninsa suna rina masa furfurarsa, bayan sun masa kwalliya. Shi Abu-ƙuhãfa ma, a matakin *arzalil-umur* aka bada umarnin ayi masa rinin furfura, tunda ba shi aka umarta da yin rinin ba! *(A* rina masa aka ce, -mãta a wani ƙauli).

Aske gemu da yin ƙwal-kobo kullun ga ɗan shekara sittin saboda ƙyamar farin gãshi, ko tãra gãshi (Farfesa *Soyi-naka style*) koyi ne da Yahudawa.

**عن أبي هريرة رضي الله عنه قال: قال النبي صلى الله عليه وسلم: "إنَّ اليهود والنصارى لا يصبغون فخالفوهم". (متفق عليه)**

Daga Abu Huraira (R.A) yace: Annabi (S.A.W) yace: Tabbas sũ Yahudãwa da Nasãra bã sa rina furfurarsu, ku sãɓa musu (*dress your hair differently*)

Sanƙo (*baldness*) halitta ne, amma aske wani gefen kayi a bar wani gefe (aske sãshe abar wani sãshe) harãmun ne! Manzon Allah (S.A.W) ya ga wani saurayi yayi askin gãyu, ya aske wani gefe na gãshin kãyinsa ya bar wani gefe, sai yace:

«احْلِقُوا كُلَّهُ، أَوِ اتْرُكُوا كُلَّهُ»

Ku aske gãshin kãyinku duka, ko ku barshi duka (bai ɗaya, idan kunyi sõsaye). (Musnad Ahmad: 5615)

Dashen gãshi a wurin sanƙo (*Hair transplant surgery*) ba ya rasa nasaba da tadlisi. Duk aikin da niyyarsa a zuciya don ayi yaudara ne ko cuwa-cuwa, harãmun ne.



- Wani mutum mai sanƙo daga cikin mutane ukun da Allah (SWA) Ya Jarraba. Malã'ika, cikin siffar mutum, ya je wurinsa. Cikin hira, ya tambayeshi abinda yafi so. Mai sanƙo yace ba abinda yafi so kamar Allah Ya bashi gãshi don ya fita daga irin tsangwamar da mutane suke yi masa. Malã'ika ya shãfa shi, sai gãshi ya fito masa maya-maya. Ya tambayeshi kiwon da yake so, yace Sãniya, sai aka bashi sãniya mai ciki akayi masa addu'ar albarka.

  Bayan shekaru, garke yã tumbãtsa, sai wannan Malã'ikan ya dawo masa a siffar matafiyi ya nemi taimako. Mai garken shanu ya hana ko dã yar-maraƙa! Malã'ika yace wai shin ba kaine talakannan mai sanƙo ba, Allah Ya maka gõma na arziki? Mai garken shãnu yace ba ni bane! Ni waɗannan shãnu gãdon gãdo ne. e he!

  Malã'ika yace to in ƙarya kake Allah Ya maida kai gidan jiya (yanda kake talaka mai sanƙo). Shikenan, sanƙon jauro ya dawo shanu suka ƙare!

A shirin ƙasasul aja'ibi fil ƙur'an 23, mai sanƙon sai da yaje neman auren wata budurwa tace: Ni? In auri mai sanƙo!
Bata ce Allah Ya sauwaka ba, kuma sai da ya aureta da ya zama Jauro. Amma fa wannan mai sanƙon ba fillo bane, mutumin Banu-Isrã'ila ne kamar yanda Annabi (S.A.W) ya bada labari.

Anan zan ɗan dakata in ji daga gareku. Allah (S.W.A) Ya datar damu akan abinda yake shine dai-dai. Wassalam Alaikum!

## REFERENCES:


1. حكم صبغ الشعر بالسواد

2. شبكة الفتاوى الشرعية • حكم استعمال الحناء الأسود (فتوى رقم 1019)(islamic-fatwa.com)

3. (video) حكم صبغ بالسواد

4. Early baldness higher heart disease risk factor than obesity, says study

5. ƙasasul aja'ibi fil ƙur'an 23

6.